# Sözbaşy



قال الشيخ محمد بن سليمان التميمي –رحمه الله تعالى–:

بسم الله الرحمن الرحيم...

أسأل الله الكريم رب العرش العظيم أن يتولاك في الدنيا والآخرة وأن يجعلك مباركاً أينما كنت وأن يجعلك ممن إذا أعطى شكر وإذا ابتلى صبر وإذا أذنب استغفر فإن هؤلاء الثلاث عنوان السعادة .

**Şeýh Muhammet ibn Suleýman At-Temimi** –Alla oňa rehmet etsin- şeýle diýdi:

Rahman we Rahym bolan Allanyň ady bilen...

Azym arşyň eýesi we Kerim bolan Alladan, seniň dünýäde we ahyretde weliň[1] bolmaklygyny we Allanyň seni, nirede bolsaňam bereketli etmegini dileýärin. Seni, bir nygmat berilende şükür edýän, bir musybat gelende sabyr edýän we bir günä iş edilende toba edýän, gullaryndan etmegini dileýärin! Çünki şu üç zat, bagtlylygyň salgysydyr!

اعلم أرشدك الله لطاعته أن الحنيفية ملة إبراهيم أن تعبد الله وحده مخلصاً له الدين كما قال تعالى ﴿وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنْسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ﴾ (الذريات:56)

–Alla tagala seni öz tagatyna gönükdirsin!- Bil! Takyk, “Hanifiýýä” Ibrahim[2]–aleýhisselämiň- milletidir! Hanifiýýä

---

[1] Weli: “Ýardamçy-ýoldaş”.

[2] Ybraýym

ol: “Ýeketäk Alla tagala hiç bir zady şärik goşmazdan, oňa yhlas bilen ybadat etmeklikdir!” Edil Alla tagalanyň Kuranda aýdyşy ýaly: *“Men ynsanlary we jynlary ýeketäk özüme ybadat etmekleri üçin ýaradandyryn” (Az-Zäriýät:56).*

**فإذا عرفت أن الله خلقك لعبادته فاعلم أن العبادة لا تسمى عبادة إلا مع التوحيد كما أن الصلاة لا تسمى صلاة إلا مع الطهارة فإذا دخل الشرك في العبادة فسدت كالحدث إذا دخل في الطهارة فإذا عرفت أن الشرك إذا خالط العبادة أفسدها وأحبط العمل وصار صاحبه من الخالدين في النار عرفت أن أهم ما عليك معرفة ذلك لعل الله أن يخلصك من هذه الشبكة وهي الشرك بالله الذي قال الله تعالى فيه (إِنَّ اللَّهَ لا يَغْفِرُ أَنْ يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَلِكَ لِمَنْ يَشَاءُ )(النساء:48) وذلك بمعرفة أربع قواعد ذكرها الله تعالى في كتابه :**

Indi haçanda Alla tagala seni ýeketäk özüne ybadat etmekligi üçin ýaradandygyny bileniňden soň, bil! Takyk, ybadat, ybadatdan hasaplanmaýar, tä ýeketäk Allanyň razylygy üçin edilýänçä, göýä edil täretsiz okalan namaza, namaz diýilmeýşi ýalydyr. Haçanda şirk ybadata girse, ony bozýandyr, edil täreti bozujy zat, täreti bozuşy ýalydyr. Indi haçanda şirk ybadata garyşanda, ony bozýandygyny, edilen amallary puja çykarýandygyny we şirki edeniň hemişelik dowzaha girjeklerdendigini, bileniňden soň, takyk, şu zady öwrenmeklik, saňa has möhümlidigini bilensiň! Umyt ki, Alla tagala seni bu tordan halas eder, çünki ol tor: “Alla tagala ybadatda şärik goşmaklykdyr”. Edil Alla tagalanyň Kuranda aýdyşy ýaly: *“Takyk, Alla Özüne şärik goşulmagyny bagyşlamaz, emma ondan başga isläniniň (günäsini) bagyşlar” (An-Nisa:116).* We şol tordan nejat, Alla tagalanyň öz kitabynda agzan dört kadasyny öwrenmeklik bilen bitýändir.

القاعدة الأولى:

أن تعلم أن الكفار الذين قاتلهم رسول الله صلى الله عليه وسلم مقرون بأن الله تعالى
هو الخالق المدبر وأن ذلك لم يدخلهم في الإسلام والدليل قوله تعالى ﴿قُلْ مَنْ يَرْزُقُكُمْ مِنَ
السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أَمَّنْ يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَنْ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ
الْحَيِّ وَمَنْ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ فَسَيَقُولُونَ اللَّهُ فَقُلْ أَفَلا تَتَّقُونَ﴾ (يونس:31) .

## Birinji kada:

Çünki sen bilmelisiň, takyk, pygamberimiziň – sallallahu aleýhi weselleminiň- söweşen kapyrlary, şüphesiz, Alla tagalanyň Ýaradyjy, Dolandyryjy-dygyny bilýärdiler. Çünki bu bilimleri, olary yslama salmady. Muňa delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *“Size asmandan we ýerden rysgal berýän kim ýa-da gulaklara we gözlere eýelik edýän kim?! Kim ölüden dirini çykarýar we diriden ölüni çykarýar hem-de kim (ähli) işleri dolandyrýar?» (diýeniňde), olar şolbada: «Alla» diýerler. (Eý, Muhammet! Sen olara) aýt: «Eýsem, (siz Alla boýun bolmazlykdan) gorkmaýarsyňyzmy?” (Ýunus:31).*

القاعدة الثانية:

أنهم يقولون ما دعوناهم وتوجهنا إليهم إلا لطلب القربة والشفاعة فدليل
القربة قوله تعالى ﴿وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِهِ أَوْلِيَاءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا إِلَى اللَّهِ زُلْفَى إِنَّ اللَّهَ
يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ إِنَّ اللَّهَ لا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ كَفَّارٌ﴾(الزمر: 3) ودليل
الشفاعة قوله تعالى ﴿وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لا يَضُرُّهُمْ وَلا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَؤُلاءِ شُفَعَاؤُنَا عِنْدَ
اللَّهِ﴾(يونس: 18)

## Ikinji kada:

Takyk, olar (müşrikler) şeýle diýýärler: “Biz olara (Alladan gaýry ybadat edilýän zatlara) doga-dileglerimizde ýüzlenmeýäris, megerem, diňe bizi Alla tagala

ýakynlaşdyrmaklary üçin we onuň huzurynda, bize şepagat etmekleri üçin çagyrýarys”.

Ýakynlyk dileýändiklerine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *“Ondan (Alladan) özge özlerine ýardamçy-ýoldaş edinenler: «Biz olara bizi diňe Alla has-da ýakynlaşdyrmaklary üçin ybadat edýäris» (diýerler). Elbetde, Alla çekeleşip ýören meselelerinde olaryň arasynda höküm berer. Takyk, Alla ýalançy, inkär edýän (näşükür ynsany) dogry ýola gönükdirmez.” (Az-Zümer:3).*

Şepagat tutunmaklaryna delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär*: “Olar Alladan özge, özlerine zyýan hem, peýda hem berip bilmeýänlere ybadat edýärler hem-de: «Bular Allanyň ýanynda biziň şepagatçylarymyzdyr» diýýärler” (Ýunus:18).*

**والشفاعة شفاعتان : شفاعة منفية وشفاعة مثبتة فالشفاعة المنفية ما كانت تطلب من غير الله فيما لا يقدر عليه إلا الله والدليل قوله تعالى** (يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لا بَيْعٌ فِيهِ وَلا خُلَّةٌ وَلا شَفَاعَةٌ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ) (البقرة:254)

Şepagat hem iki görnüşdir: **gaýtarylan şepagat** we **rugsat berlen şepagat.**

**Gaýtarylan şepagat** ol: “Diňe ýeketäk Allanyň Kadyr, başarýan haýsy-da bir zadyny, Alladan gaýry başarmaýan zatdan talap etmeklikdir”. Muňa delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *“Eý, iman getirenler! Söwda-satygyň, dostlugyň we şepagatyň bolmaýan ol (kyýamat) güni gelmezden öň, size beren rysgalymyzdan haýyr-sahawat ediň! (Hakykaty) inkär edenler, zalymlaryň hut özleridir.” (Al-Bakara:254).*

**والشفاعة المثبتة هي التي تطلب من الله والشافع مكرم بالشفاعة والمشفوع له من رضي الله قوله وعمله بعد الإذن كما قال تعالى** ( مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ)(البقرة: من الآية255) .

**Rugsat berlen şepagat** ol: “Ýeketäk Alladan talap edilýän şepagatdyr”. **Şepagat ediji** ol: “Şepagat etmekligi bilen derejelenendir”. **Şepagat ediljek** ol: “Alla tagala, onuň sözünden we amalyndan razy bolup, oňa şepagat berilmegine rugsat berenidir!” Edil Alla tagalanyň aýdyşy ýaly: *“Ondan bidin Onuň ýanynda kim şepagat edip biler?!” (Al-Bakara:255).*

**القاعدة الثالثة:**

**أن النبي صلى الله عليه وسلم ظهر على أناس متفرقين في عبادتهم منهم من يعبد الملائكة ومنهم يعبد الأنبياء والصالحين ومنهم من يعبد الأشجار والأحجار ومنهم من يعبد الشمس والقمر وقاتلهم رسول الله صلى الله عليه وسلم ولم يفرق بينهم والدليل قوله تعالى:(وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّى لا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ )(لأنفال 39)**

## Üçünji kada:

Pygamberimize –sallallahu aleýhi weselleme- pygamberlik berlen zamanyndaky adamlaryň, ybadat edýän zatlary dürli-dürlidi. Olaryň käbirleri perişdelere ybadat edýärdiler, käbirleri pygamberlere we salyh adamlara, käbirleri agaçlara we daşlara, käbirleri güne we aýa ybadat edýärdiler. Şol hallarynda hem, Pygamberimiz –sallallahu aleýhi wesellem- olary biri-birinden tapawutlandyrman, olara garşy söweşendir. Muňa delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *“Pitne (şirk) (bütinleý) ýok edilip, din Alla üçin (berkarar) bolýança, olara garşy söweşiň!” (Al-Enfäl:39).*

**ودليل الشمس والقمر قوله تعالى ( وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ لا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ) (فصلت:37)**

Güne we aýa ybadat edilendigine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *“Gije bilen gündiz, Gün bilen Aý Onuň*

*aýatlaryndandyr (barlygynyň alamatlaryndandyr). Eger-de diňe Alla ybadat etmek isleýän bolsaňyz, Güne-de, Aýa-da sežde etmäň! Olary ýaradyp, bar eden Alla sežde ediň!" (Fussylat:37).*

**ودليل الملائكة قوله تعالى** ﴿وَلا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلائِكَةَ وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَاباً﴾(آل عمران:80)

Perişdelere ybadat edilendigine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *"(Hiç bir pygamber) siziň perişdeleri we pygamberleri Perwerdigärler edinmegiňizi emir etmez." (Äli-Ymran:80).*

**ودليل الأنبياء قوله تعالى** ﴿ وَإِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ أَأَنْتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَهَيْنِ مِنْ دُونِ اللَّهِ قَالَ سُبْحَانَكَ مَا يَكُونُ لِي أَنْ أَقُولَ مَا لَيْسَ لِي بِحَقٍّ إِنْ كُنْتُ قُلْتُهُ فَقَدْ عَلِمْتَهُ تَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِي وَلا أَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِكَ إِنَّكَ أَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ﴾ (المائدة:116)

Pygamberlere ybadat edilendigine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *"Alla: «Eý, Merýem ogly Isa! Ynsanlara: «Meni we ejemi Alladan gaýry özüňize hudaý ediniň» diýen senmi?» diýdi. Ol (Isa): «Seni tesbih edýärin (Sen ähli kemçiliklerden päksiň)! Hakym (ygtyýarym) bolmadyk zady aýtmak maňa gelişmez. Eger men ony diýen bolsam, Sen ony (hökman) bilerdiň. (Çünki) Sen meniň içimdäkini hem bilýärsiň. (Emma) men Seniň barlygyňdakyny bilmeýärin. Takyk, Sen gaýypdakylary doly bilýänsiň!" (Al-Maida:116).*

**دليل الصالحين قوله تعالى** ﴿أُولَئِكَ الَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَى رَبِّهِمُ الْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُ وَيَخَافُونَ عَذَابَه﴾(الاسراء:57)

Salyh adamlara ybadat edilendigine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *"Olaryň ýalbarýan (we kömege çagyrýan perişde, jyn, Uzeýr, Merýem we Isa pygamber ýaly) kişileriniň özleri, Perwerdigärine has golaý bolmak üçin araçy (ýol)*

*gözlärler. Onuň rahmetini umyt ederler we Onuň azabyndan gorkarlar" (Al-Isra:57).*

ودليل الأشجار والأحجار قوله تعالى ﴿أَفَرَأَيْتُمُ اللَّاتَ وَالْعُزَّى﴾ (النجم:19) ﴿وَمَنَاةَ الثَّالِثَةَ الْأُخْرَى﴾ (النجم:20) وحديث أبي واقد الليثي رضي الله عنه قال " خرجنا مع النبي صلى الله عليه وسلم إلي حنين ونحن حدثاء عهد بكفر وللمشركين سدرة يعكفون عندها وينوطون بها أسلحتهم يقال لها ذات أنواط فمررنا بسدرة فقلنا يا رسول الله اجعل لنا ذات أنواط كما لهم ذات أنواط" الحديث .

Agaçlara we daşlara ybadat edilendigine delil, Kuranda Alla tagala şeýle diýýär: *"Siz ol (butlary) Laty we Uzzany gördüňizmi? (Olaryň) beýleki üçünjisi bolan Menat (butuny hem)?" (An-Nejm:19,20).*

*Ebu Wakyd Al-Leýsi –Alla ondan razy bolsun- rowaýat edýän hadysynda şeýle diýýär: "Günlerde bir gün pygamberimiz –sallallahu aleýhi we sellem- bilen "Hüneýn" söweşine çykdyk, we özümiz hem ýaňy küfrden çykan adamlardyk. We müşrikleriň hem düşläp, ýaraglaryny asyp (bereket umyt edýän) sidra agajy bardy, oňa "zätu-anwat" diýilýärdi. We şonuň deňinden geçip barýarkak pygambere ýüzlenip: "Eý, Allanyň resuly olaryň "zätu- anwaty" boluşy ýaly bizede "zätu-anwat" ýasap ber" diýdik..." (Hadysdan parça).*

## القاعدة الرابعة:

أن مشركي زماننا أغلظ شركاً من الأولين لأن الأولين يشركون في الرخاء ويخلصون في الشدة ومشركو زماننا شركهم دائماً في الرخاء والشدة والدليل قوله تعالى ﴿فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ﴾ (العنكبوت:65)

تمت وصلى الله على محمد وآله وصحبه وسلم

## Dördünji kada:

Takyk, häzirki zamanymyzdaky müşrikleriň şirki, öňki zamandaky müşrikleriň şirkinden has beterdir! Sebäbi, öňkiler asuda-rahat wagtlarynda (edýän ybadatlarynda) şirk ederdiler, we haçanda başlaryna musybat-bela inen ýagdaýynda (edýän ybadatlaryny) ýeketäk Alla üçin ederdiler. Emma zamanymyzdaky müşrikleriň şirkleri rahatlykda-da we kynçylykda-da hemişedir. Muňa delil, Alla tagala şeýle diýýär: *“Haçanda olar gämä münenlerinde (gark bolmakdan gorksalar), Allaha çyn yhlas bilen doga-dileg ederdiler. We haçanda (Alla tagala) olara nejat berip, gury ýere (kenara çykaran badyna), olar ýene-de öňkileri ýaly şirklerine dolanarlar” (Al-Ankebut:65).*

Tamamlandy.

Muhammet pygamberimize, onuň maşgalasyna we sahabalaryna Alladan salam we salawat bolsun!

# Mazmuny



